# Xiriirkii Ka Dhaxeyn Jirey

## Dowlada Islaamka Iyo Ururka Al-Qaacido

(Waa baxthi kooban oo lagu soo bandhigayo arimo badan oo muhiim ah, mas'alada Beycadana si gaar ah diirada loogu saarayo)

*Waxaa Diyaariyey Baxthigaan:*

*Bahda Qalin-Sugan*

## TUSMADA BAXTHIGA

## HORUDHAC

Mahad dhamaanteed Allaah ayay usugnaatay, amaan iyo nabad-gelyana korkiisa ha ahaato (ANKH) suubanaheena Muxamed ah, ehelkiisa iyo intii xaqa ku raacday, intaas kadib: qormadaan waxaan kusoo bandhigeynaa -Alle idankiisa- arimo muhiim ah oo la xiriira xaqiiqada Beycada la sheegay in Dowlada Islaamigu ka baxday.

Sanadkii 2006dii ilaa hada, waxaa taagan masalo ah: in Dowlada islaamigu ay ahayd farac katirsanaa ururka Al-Qaacido. 14 sano ayaa arinkaan hadba dib loo soo cusbooney-siinayay, ayadoo ujeedku ahaa in lagu gaaro dano gaar ah.

Dhanka kale, Dowladu 14kaa sano ayay dadka u cadeynaysay in arinkaasi uusan xaqiiqo ahayn, balse Alle ayaa fahamsiiyay dadka qaarkood xaqa, halka kuwo kale ay (xaqii) ka weecdeen.

Dawaahiri asagu 7 sano ayuu caalamka u cadeynayay inaysan jirin wax Beyco ah, balse markii la is khilaafay, oo caqiido ahaan lagu kala tagay, laguna qabsaday ducadii Mursi iyo inxiraafkii kalee ku yimid Towjiihaadka, dadka badankiisana ay safka Dowlada kusii qul-qulayeen, xiligaas ayuu masaladaan ah Beycada ka dhawaajiyay.

Marka bal an aragno cida saxan labadaan qolo, anagoo soo qaadaneyna hadaladooda rasmiga ah, isbar-bardhigna ku sameynayna xujooyinka ay kala cuskanayaan.

Ugu-danbeyn, qormadaan waxaan ku qaadaa dhigi-doonnaa mowducaas kor ku xusan inshaa-Allaah, arimaha an sida gaarka ah u iftiimineyno waxaa kamid ah:

- Hababkii kala duwanaa ee Al-Qaacido adeegsatay si ay ciidankeeda uga hor-istaagto inay ku biirin Dowlada!
- Taariikh kooban.
- Dowlada islaamiga ahi maxay Beycadaas katiri?
- Hogaamiyaasha Al-Qaacido maxay Beycadaan ka dhaheen?
- Dawaahiri muxuu u cuskaday jiritaanka Beycadaas?
- Wajiyo badan oo kuu cadeynaya inaysan Beyco jirin!
- Lacalla Hadiiba Beyco jirtey, ma Dowladaa Beycadaas ka baxdey, mise safkii ayaa laga saaray?

- Dawaahiri ma xukun jaceyl ayaa qaadey, mise waa iski dardarsaney?
- Gaba-gabada Cilmi-baarista.
- Tixraaca ama Masaadirta Cilmi-baaristaan

**AFEEF:**

Qormadaan waxaa nagu kalifay markaan aragnay dad badanoo laga dhaa-dhiciyay in Beyco jirtay. Mar-marka qaarkood arimo waqtigoodii lasoo dhaafay in laga hadlo ayaa haboon, hadii ay (arimahaasi) ka tageen raadad saameyn badan.

Ugu-dambeyn, waxaan Alle weydiisanaynaa inuu xaqa na-waafajiyo aduun iyo aakhiraba.

## HABABKII KALA DUWANAA EE AL-QAACIDO ADEEGSATAY SI AY DOWLADA USOO AFJARTO!

Inta aanan bilaabin mowduuca, waxaan jecleysanay inaan xoogaa ishaarno qodobkan kore, Horudhac ahaan, si loo fahmo qadiyada meesha ay salka ku heyso. Hababka ay Al-Qaacido adeegsatayna, waxaa kamid ahaa:

### 1. ARINKA BEYCADA!

Al-Qaacido waxay ku dooday in Dowladu ayaga Beyco kula jirto, arinkaasina wuxuu kamid ahaa sababihii dad badan loogu furay tashwiishka, si aysan Beyco ula galin Khilaafada. Qodobkaana baxthigaan ayaan kulafa-gureynaa Alle idankiisa.

### 2. DOWLADU WAA KHAWAARIJ!

Qodobkaana culimada Dawaaqiida iyo kuwa Al-Qaacido ayaa aad u faafiyay, ilaa maanatana dadbaa run u maleeya (arinkaan). Qofkiise xaq-doon ah wuxuu akhrin karaa baxthigii kan ka horeeyay ee ay qoreen bahda Qalin-Sugan, ciwaankiisuna ahaa: ‘Dowlada Islaamigu ma Khawaarij-baa?’.

### 3. QORSHIHII BAQDAADI LAGU AFGAMBIN LAHAA!

Amiirkii Al-Qaacido ee waqooyiga Afrika, Abu-Cayaad Al-Tuunisi ayaa qorshe usoo jeediyay Dawaahiri iyo madaxda kale ee Ururka. Wuxuu sheegay ninkaani, in dhalinyaradii oo dhan Dowlada ku biireyso, sidaa daraadeedna ay haboon-tahay in Dawaahiri uu Beyco lagalo Baqdaadi maslaxo darteed, si dhalinyarada iyo Camalkaba loo badbaadiyo. Faa’iidada laga helayo Beycadaasna wuxuu kusoo koobay in:

- Dhalinyarada joogta Yaman, Maqribul-Islaami (sida: Jazaa’ir....), Soomaaliya iwm ay madaxda Al-Qaacido halkaas u joogta ay ku daba feyli doonaan badalkii Cadnaani ay daba socon lahaayeen (siduu hadalka u dhigay).
- In mudo kadib qolada quluwiga wada laga taag-roonan doono, saaxadana

ay ayaga usoo hari doonaan.

- In Beycada Baqdaadi lala galayo aysan ahayn mid sax ah balse Manfaco darteed loola galayo si loo afgambiyo asaga (Baqdaadi).
- In qorshahaan loo bandhigay madaxda Alqaacido ee kala joogta Liibiya, Maali, Tuunis, Yaman, Soomaaliya Iyo Urdun.. ayna waafaqeen.

Gunaanadka Qorshahaani wuxuu ahaa in Dowlada Islaamiga lagu sameeyo Afgambi aan dhiig ku daadan, balse dhagartaasi way socon waysay.[1]

## 4. BAQDAADI WAA MAJHUUL[2]

Xiligii Khilaafada kahor iyo xoogaa kadibba, waxay odayaasha Al-Qaacido aad u hadal hayeen inaan Baqdaadi la aqoon, arinkaasina wuxuu caqabad ku noqday dad badan oo Dowlada taageersanaa, balse mudo kadib Baqdaadi markii uu kasoo muuqday masjid Muusil ku yaala, arinkaas waa iska dhamaaday, shubho cusub ayaana la raadiyay.

## 5. KHALIIFNIMADII MULLAH-CUMAR EE SOCON WEYSAY!

Al-Qaacido waxay hormuud ka ahayd qolooyinkii kasoo horjeestay Khaliifkii Baqdaadi ahaa, arimihii ay ku diidanaayeena waxaa kamid ahaa:

In Mullah-Cumar uu Khaliifnimada kaga horeeyey Baqdaadi, sidaa darteedna ay haboon-tahay in la dilo asaga (Baqdaadi). Arinkaasna waxaa ka sharqamiyay Abul-Mundir Ashanqiidi oo risaalo ka qorey qadiyadaas, kadibna waxaa loogu jawaabay in Mullah uusan asagu Khaliif isugu yeerin, cid u aqoonsana aysanba jirin. Tan labaadna (Mullah) inuusan Qureyshi ahayn. Xiligaasna dadkii radiyay Shubhadaas waxaa kamid ahaa Xasaan Xuseen (Abu Salmaan) mar uu sharxayey kitaabka Sunanu-nisaa'i.

---

1 Risaaladaan ayaad ka heleysaa arinkaan oo faahfaahsan: يهود الجهاد (قاعدة الظواهري) لأبي ميسرة الشامي

2 Lama yaqaano.

## 6. DHUL WEYN MAHEYSTAAN!

Kadibna waxay ku doodeen in Khilaafadu aysan dhul weyn maamulin, taasna shardi maahan waayo Nabiga (scw) Madiino kaliya asagoo heysta ayaana la inkiri karin Dowladiisii, tan labaadna Dowlada Islaamigu xiligaas waxay heysatay dhul le'eg boqortooyada Ingiriiska (Qodobkaan gadaal ayaan xoogaa ku faahfaahin doonaa inshaa-Allaah).

Intaan ayaan ku gaabsaneynaa, mana lasoo koobi karno hababkii ay Al-Qaacido adeegsatay, si ay Dowlada meesha uga saaraan. Hadase mowduuca Baxthiga ee Beycada laxiriira ayaan guda-galeynaa, inshaa-Allaah.

## TAARIIKH KOOBAN

Bilowgii 1999kii ayaa Zarqaawi laga sii daayay xabsi ku yaaley wadanka Urdun/ Jordan, kadibna waxuu galay wadanka Afqaanistan asagoo lakulmay Sayful Cadli, xiligaasna waxay rabtay Al-Qaacido, inuu xagooda kusoo biiro balse waxaa laisku khilaafay gaalaysiinta xukuumaadka sida Sacuudiga iyo in ladagaalan-kooda laga hormariyo Maraykanka iwm. Alqaacido mahaysan dad Shaamiyiin ah sidaa darteed waxay ku caawiyeen Zarqaawi inuu samaysto shabakadiisa si ay ayaguna u helaan Shaamiyiin,[3] kadib daarihii Maraykanka ayaa la qarxiyay, weerar ayaana lagu soo qaaday Afghanistan, waana la burburiyay Imaaradii Daalibaan.

2003dii Ciraaq ayaa lasoo weeraray, kadibna jihaad ayaa ka aloosmay halkaas, waxaana hormuud ka noqday jihaadkii Zarqaawi. xiligaas Al-Qaacido calankeedii xoogaa hoos buu u dhacay maadaama qaarna la-laayey sida Abu-Xafsa Al-Misri (ku xigeenkii Usama), qaarna dhuumasho kujireen sida Usama iyo Dawahiri, halka qaar kalena laxiray sida Khaalid Sheikh Muxamed, Ramza Bin Sheyba iyo Abu-Zubeyda Allaha kasoo daayo dhamaantood gaalada'e.

2004tii calanka jihaadka waxaa lulayey Zarqaawi, kadibna bayco ayuu lagalay Usama hadaf-keeduna wuxuu ahaa (baycadaasi) inuu gaalada uga caraysiiyo, maadaama kooxdii Zarqaawi (Jamaacatu Towxiid Wal-Jihaad) iyo Al-Qaacido ay awood ahaan isle'ekaayeen xiligaas, hadayna tan Zarqaawi ku sareynba dhanka awooda.

2006dii ayuu shahiiday Zarqaawi, markuu sheegay inay rajaynayaan dhisida Imaaro Islaami ah, kadibna Al-Qaacidadii Ciraaq waxaa la wareegey hogaankeeda Abu-Xamzah Al-Muhaajir.

Milicsigaa taariikhiga ah kadib an usoo laabano mowduuceena, hada waxaa lamarayaa 2006dii, dadaalo badan iyo midowyo kala duwan kadib waxaa la aas-aasayaa Dowlada islaamiga Ciraaq... ururo badan, qabaa'ilo iyo shaksiyaad ayaa go'aansaday inay ku biiraan Dowladaan, Marka Al-Qaacidada Ciraaq ee uu hogaaminayo Abu-Xamzah maxay go'aansadeen ayagu?

3 Arimahaas oo faahfaahsan kafiiri Tixraacyadaan: الحرب على الإسلام لفاضل هارون (المشهور بفازول) م1 ص1036 ama midkaan: مباهلة على دجل الرويبضات لأبي ميسرة الشامي ama tixraacaan kale: تجربتي مع أبي مصعب لسف العدل

## GO'AANKII ABU-XAMZA AL-MUHAAJIR

Ugu-horeyn, Abu-Xamzah waxuu ku biiray Dowlada islamiga, wuxuuna ciidankii Al-Qaacido oo tiradiisu ahayd 12000, hoos geeyay Abu-Cumar Al-Baqdaadi,[4] baycadiina waa laga aqbalay, hogaamiyaashii sar-sare ee Al-Qaacidana arinkaas way soo dhoweeyeen sida aad arki doontaan inshaa Allaah.

Al-Qaacido maalinkaas ayaa Ciraaq ugu dambeysay, kadibna Dowlada ayaa halkaas jihaadka kasii waday, balse gaaladu maysan u aqoonsan Dowladnimo ee waxay ka dhigi jireen koox Al-Qaacido hoos-tagta!!

Dhanka kalana Ku dhawaaqida Dowlada islaamiga ah waxaa kasoo horjeestay taageerayaasha iyo ciidamada Al-Qaacido qaarkood, waxaana ugu tunwaynaa Abu-Basiir Ad-Darduusi, Xaamid Al-Cali iyo Cazaam Amriiki, waxana ujawaabay qaarkood Dawaahiri, Cadiyatullaah, Usama iyo rag kale.

Halkaasna waxaa ku aas-aasmay Dowlad Islaamiya, taasoo ka baxday marxaldii ururnimada, daahfurna unoqtay soo celinta Khilaafada sida ay sheegeen Dawaahiri iyo Cadiyatullaah (gadaal ayaan hadaladooda ku arki doonaa inshaa-Allaah).

Halkaasna waxaa noogu dhamaaday ishaaradii koobnayd ee Taarikhda ku saabsanayd, hadana waxaan guda-galeyna ciwaan cusub inshaa-Allaah.

4 Kafiiri kalimada Sheekha ee ciwaankeedu yahay: إن الحكم إلا لله

## DOWLADA ISLAMIGA AHI BAYCADAAN MAXAY KATIRI? (2006 - 2014)

13kii Febraayo 2007da ayaa Dowladu soo saartay Bayaan ay arinkaas ku cadaynayso, waxaana bayaankaas lagu yiri: "Warbaahinta qaarkeed waxay isticmaaleen magaca "Tandiimka Alqaacidada Ciraaq" meeshii ay ka adeegsan lahaayeen magaca "Dowlada Ciraaq ee Islaamiga ah" marka ay tabinayaan howlgaladeena caskariga ah, waxuuna –arinku- u muuqdaa in warbaahinta qaarkeed ay ku culustahay sheegista kalimada (weerta) "Dowlada Islamig ah" ama inay ku dhaqmayaan (warbaahintaasi) amarada hogaamiyaashooda, Inkastoo Dowlada Islamiga ahi cadaysay waqtiyo badan in walaalahood Alqaacidadii hore ee Ciraaq ay noqdeen qayb kamid ah "Ciidanka Dowlada" kaasoo ay kulmeen sidoo kale tobonaan liwaa (kataa'ib) iyo kumanaan dagaal yahan (ee kakala yimid) kooxaha kale ee jihaadiyiinta ahaa"

Kadib warbaahinta arinkaas ma u hogaansamin, mudo kadib ayaana Abu-Cumar Al-Baqdaadi kalimad soo direy, taasoo ciwaankeeduna ahaa: "وقل جاء الحق وزهق الباطل" Wuxuuna kalimadaas ku sheegay mar uu u jawaabayey cadowga sheegay in Al-Qaacido ay qabsatay dhulka Anbaar, ayuu Abu-Cumar Al-Baqdaadi yiri: Al-Qaacido ma'ahan waxaan ka ahayn koox kamid ah kooxaha (badan ee ku midoobay) Dowlada Islamiga ah (qabsadayna dhulkaas).

Hadana warbaahinta iyo dad badan kama suulin inay Dowlada Ciraaq ee Islaamiga ahi hoos geynayaan ururka Al-Qaacido, saa Dowladu waxay ku qasbanaatay inay mar sadexaas cadayso ainkaas ayadoo ku dhex sheegtay arinkaas klimad ay soo saartey, Oo Abu Cumar Al-Baqdaadi ku leeyahay: "Amiirkii Alqaacido ee (Abuu Xamzah) Al-Muhaajir waxuu cadeeyay waliba dadka hortooda (ka cadeeyay) baycadiisa, maqalkiisa iyo u hogaansankiisa (uu hogaansamayo) Adoonkaan faqiirka ah (Abu Cumar ) Tandiimka (Alqaacidana) waxuu si rasmi ah uga mid noqday Dowlada Ciraaq ee Islaamiga ah " kadiba waxuu sii raaciyay inay gaaladu jecelyihiin in kooxahaasi magacyadodii hore usoo noqdaan, magaca Dowladnimadana uu meesha kabaxo.[5]

5 Kafiiri kalimada Sheekha ee ciwaankeedu yahay: فأما الزبد فيذهب جفاء

Dhanka kalana Xiliyadaas waxaa si cad u sii xaqiijiyay arintaan Ayman Ad-Dawaahiri (hogaamiyaha Ururka Al-Qaacido) laftigiisa, wuxuuna Kulankii 4aad ee As-saxaab layeelatay la waydiiyay in dadka qaarkiis ay oranayaan in Al-Qaacido qaladaad ay Ciraaq kasameeyeyeen ay qirteen, kadibna waxuu ku jawaabay asagoo Al-Qaacido qaladkaas ka-bari-yeelaya sidaan soo socota:

"**Majiro wax Al-Qaacido layiraahdo oo halkaas (Ciraaq) ka howlgala**, balse Al-Qaacidadii Ciraaq iyo kooxihii kale ee jihaadiga ahaa, waxay ku biireen Dowlada Islaamiga ah ee Ciraaq, (**Dowaladaasina) waa imaaro sharci ah oo ku taagan manhaj saxan oo sharci ah, waxaana lagu aas-aasay qaab Shuuro ah**".[6]

Kadib arinku sidaas ayuu ahaa oo mar walba qoladii dhahda: Dowladu Al-Qaacido ayey hoos tagtaa waa la radinayay, ilaa laga soo gaarey sanadkii 2014, xiligaasoo arinkaan dib loosoo celiyay, waxaana xiligaas waxba-kama-jiraan ku tilmaamay been abuurkaas Sh. Abu-Muxamed Al-Cadnaani (Allaha ka aqbalee), sidaan gadaal ku faahfaahin doono inshaa Allaah.

6 Kafiiri اللقاء الرابع ee mu'asasada As-Saxaab ay layeelatay.

## MADAXDII AL-QAACIDO MAXAY KA DHAHEEN BAYCADAAN?

Ugu-horeyn, madaxda Al-Qaacido waxay maqleen Dowlad islami ah oo Ciraaq looga dhawaaqay iyo kooxdoodii halkaa u joogtay oo ku biirtay Dowladaas, ayadoona lagala tashan arinkaas, sida uu sheegay Cazaam Amriiki (gadaal ayaan hadalkiisa ku arki doonnaa inshaa-Allaah).

Hadii arinkaas noo cadaadayna, bal an kasoo qaadano Al-Qaacido 5 hogaamiye oo kala ah: Usama, Cadiyatullah, Abu-Yaxye, Cazaam Amriiki iyo Dawaahiri.

### 1. USAMA BIN LADIN:

Waxaan kusoo koobi karnaa mowqifka Shekha sidaan soo socota:

- Taageere xad dhaaf ah ayuu Dowlada umuujiyey, aadna wuu u difaacey.
- Shubuhaadkii ahaa inaysan Dowladu dhul haysan, inaanan amiirka la aqoon iyo inaysan Dowladu latashan dadka qaarkiis ayuu ka-jawaabay.
- Waxuu sheegay in muslimiinta uu asagu ku jiro ay ku farxeen ku dhawaaqista Dowlada Islaamka.
- Waxuu sheegay hadii la rabo in khilaafo la istaajiyo, in beyco lala galo kooxaha mida xaqa aadka ugu dhagan, ayna tahay Dowlada islamiga ah, waxuuna arinkaas u cuskaday -Shekhu- dagaalada tirada badan ee lagusoo qaaday iyo sida looga suurad xumeynayo Dowladaas mar walba dhanka warbaahinta iyo munaafiqiintqaba.[7]

### 2. CADIYATULLAAH:

Waxaan arinkiisa kuso koobi karnaa sidaan hoose:

- Waxuu aaminsanaa in Dowladu ahayd midii lagu gaari lahaa khilaafada islaamka.
- Mar uu ka hadlayay baycada Mullah-Cumar, wuxuu sheegay in beycadiisa markii la joogo gudaha Afqaanistaan ay qaadaneyso xukunka beycada

7 Kafiiri kalimadaan ciwaankeedu yahay: السبيل لإحباط المؤامرات

Khilaafada oo kale, balse markii dibada looga baxo wadankaas aysan Mullah Beycadiisu qaadanaynin xukunkaas weyn, kadibna wuxuu sii raaciyay in Dowlada islamiga ah ay arinkaas kala simantahay Daalibaan.

- Mar lawaydiiyay: “qofkii an Dowlada bayco lagalin majamaacada muslimiinta ayuu ka baxsanyahay”? Waxuu sheegay in arinkaasi ay faafinayaan cadowga Dowlada iyo Al-Qaacido...wuxuuna sheegay in Dowladu arinkaas ku tilmaamtay been, kadibna hadalada Dowlada ayuu soo xigtay ee ma dhihin anagay Dowladu na hoos tagtaa, oo kuu sheegayna mowqifkeena.[8]

## 3. ABU-YAXYA AL-LIIBI:

“Ku dhawaaqista Dowlada... waa waafajin Alle oo barax tiran” sidaan ayuu ku jawaabay mar ay As-Saxaab waydiisay mowqifkiisa ku aadan ku dhawaqista Dowlada, sidoo kalana wuu difaacay asagoo taageere xad dhaaf ah u muujiyay, sheegayna hadii reer Ciraaq aysan Dowladaas ku dhawaaqi lahayn in jihaadkaas mirihiisa ay cuni lahaayeen munafiiqiinta iwm.[9]

## 4. AYMAN AD-DAWAAHIRI

Halkaana waxaan kusoo qaadaneynaa mowqifka uu Amiirka sare ee ururka Al-Qaacido ka aaminsanaan jirey Dowlada iyo Beycada, kahor intuusan wajiga cusub lasoo bixin.

Kulankii 4aad ee As-saxaab layeelatay Dawaahiri, waxaa la waydiiyay in dadka qaarkiis ay oranayaan Al-Qaacido qaladaad ay Ciraaq kasameeyeen ayay qirteen, kadib wuxuu ku jawaabay asagoo Al-Qaacido qaladkaas ka-bari-yeelaya sidaan soo socota:

“**Majiro wax Al-Qaacido layiraahdo oo halkaas (Ciraaq) ka howlgala,** balse Al-Qaacidadii Ciraaq iyo kooxihii kale ee jihaadiga ahaa, waxay ku biireen Dowlada islaamiga ah ee Ciraaq, (Dowaladaasina) waa imaaro sharci ah oo ku taagan manhaj saxan oo sharci ah, waxaana lagu aas-aasay qaab Shuuro ah” [Tixraaca hadalkaan kor ayaan kusoo i shaarney ee nambarka afaraad kafiiri].

8 Kafiiri labadaan tixraac: كلمات في نصرة دولة العراق الإسلامية iyo لقاء مركز اليقين

9 Kafiiri اللقاء الثاني ee mu’asasada As-Saxaab ay layeelatay.

Sidoo kale mar la weydiiyey su'aashaan soo socota: "Maxay Dowlada islaamiga ee Ciraaq beyco ula-gali-weysay ururka Al-Qaacido?" wuxuu ku jawaabay sidaan hoose:

"Dowladu waa tilaabadii khilaafada lagu soo celin lahaa, **wayna kasareysaa Jamaacaadka**, waxaana ku waajib ah Jamaacaadka inay bayco lagalaan Dowlada ee maahan in Dowladu ayaga bayco lagasho (oo hoos usoo noqoto)".[10]

Ogowna akhriste xilliga uu hadalkaa sheegayo in Dowladu Saxaaraha ku nooleyd, laakinse markey caalamka qabsatayna wuxuu sheegtay in Khilaafadu Al-Qaacido hoos-tagto!

Meel kalana waxaa lagu waydiiyay su'aal sidaan u qorneyd:

"Hadii ay ka jiri lahaayeen Ciraaq iyo Afqaanistaan labo Imaaro oo islaami ah, ama labo Khilaafo, ma labo Dowladood oo kala madax banaan-baa? Mise hal Xaakim ayay hoos-tagaan? Hadaan kuu sii cadeeyo ujeedkeyga, miyuu kala duwan-yihihiin shaqada mid walboo (kamid ah 3daan): Mullah Muxamed Cumar, Sh. Abu-Cumar Al-Baqdaadi iyo Sh. Usaama Bin laadin? Maxayna tahay shaqada kawada dhaxeysa (sadexdooda)?" Kadibna Ayman wuxuu ku jawaabay:

"Dowlada islamiga ah ee Ciraaq iyo Imaarada islamiga ah ee Afqaanistan...waxaad ku dartaa (ku sadexaysaa) Imaarada islamiga ah ee Qowqaaz, **(Sadexdoodaba) waa Imaarado aanan hoos tagin hal amiir (hal Xaakim)**, waxaana rajaynaynaa in mar dhow khilaafo dhalato, taasoo kulminaysa iyaga iyo muslimiinta kalaba, Sh Usaamana... waa askari kamid ah ciidanka Mullah-Cumar... Dowladahaas aad sheegtayna, waxay isku gar-gaarsadaan, isuguna kaalmeeyaan unusreynta islaamka iyojihaadka".[11]

Xiligaas miyuu saxsanaa Dawaahiri mise hada?! Shalay miyuu been sheegay mise maanta?! Hadaad shalay sidaan u hadashay, maantana aad leedahay Abu-Cumar Dowladiisa waxay hoos-tagaysay Ururka Al-Qaacido oo sii hoos-taga Daalibaan, dee markaasi hala-wareeriyo ayey sheekadu u egtahay.

---

10 Kafiiri tixraacaan: اللقاء المفتوح – الحلقة الثانية

11 Tixraaca kore ee 8aad kafiiri su'aasha iyo jawaabteeda.

## 5. CAZAAM AMRIIKI:

Mowqifka amiirkaani wuu ka duwaanaa kan ragaas kore ee an soo sheegnay. Dowlada iska daayee wuxuuba sheegay inuu ahaa mid an ku qalbi daganayn dhaqamadii hore ee Zarqaawi qaarkood.

Waxaana kusoo koobi karnaa mowqifkiisa, hadalkiisaan hoose, ee uu kaga hadlayo Dowlada iyo xiriirkeedii kala dhaxeeyey Al-Qaacido, Wuxuuna yiri:

"Dhib iyo fasaad uma arko in Al-Qaacido ogaysiiso (dadka) inaysan raali ka ahayn dhaqankaan (oo uu ula jeedo qarxinta kaniisada Baqdaad oo ay Dowladu xiligaas ugu aar-gudeysay gabdho ay Nasaarada qafaasheen) iyo dhaqamada kale ee Jameecadaani samaynayso.... ayagoona Al-Qaacido ka amar qaadan, lana tashan..... waxaana arkaa inay lagama maarmaan tahay.... in lajaro xiriirada maamulka ah ee Jameecadaan, **(inkastoo) uu jarnaa xiriirka u dhaxeeyay Al-Qaacido iyo Dowlada sanado badan**, go'aankii ahaa ku dhawaaqista Dowaladana inay qaateen ayagoona hogaanka (sare) ee Al-Qaacido kala tashan...... **mana jiraan (xiriir) u dhaxeeya Al-Qaacido iyo Dowlada an ka ahayn xiriirka iimaanka iyo islaamka, kaasoo nagu waajibinaya inaan wanaaga farno xumaantana reebno**".

Kadibna wuxuu hadalkiisa kusoo gaba-gabeeyey oraahdaan soo socota: "kani waa xalka kaliya ee Al-Qaacido horyaala, hadii kale sumcadooda waxaa aad u luminaya natiijada ka dhalata dhaqamada iyo hadalada Jamaacadaan (dadku) anaga noo tiiriyaan (inay naga mid tahay) ayaduna anaga isu kaaya tiiriso (inay naga mid tahay)".[12]

Ninkaani aad ayuu u weerarey asagoo hogaanka Al-Qaacido ku dhaliilayey inaysan Dowlada amaanin oo kabari noqdaan si muuqata, maadaama warbaahintu falalka Dowlada u tiirineysay Al-Qaacido xilligaas.

Arimihii uu ku dhaliilay waxaa sidoo kale kamid ahaa in: Dowladu caalamkii labo u qeybisay sida Bush uu sameeyey oo kale, iyo in Dowladu ka burburisay qorshe uu rabay inuu gaalada aduunka iyo kuwa reer Yurub ugu muujiyo cadliga iyo wanaaga Al-Qaacido!

Gaba-gabadu waxaa weeye inuu si cad usugay in xiriirka ka dhaxeeyay Dowlada iyo Al-Qaacido uu ahaa kan islaanimada bes! Qodobkaas ayaana baxthigeena quseeya, halkaasna waxaan kusoo xireynaa mowqifkii madaxda Al-Qaacido Dowlada ka qaateen...

---

12 Kafiiri waraaqihii ay saxnimadooda sugeen ee Mareykanku faafiyey: وثائق آبوت آباد – الوثيقة الرابعة

## AYMAN AD-DAWAAHIRI MUXUU U CUSKADAY JIRITAANKA BEY-CADAAS?

Ugu-horeyn, Ahlu-Sunaha way soo guuriyaan cadeymahooda iyo kuwa ayaga laga sheegayba, halka Ahlu-bidacu ay kasoo guuriyaan cadeymahooda kaliya, sidaa awgeed bal an hada sheegno cadeymaha Dawaahiri uu cuskaday, waxaana kamid ah: In waraaqo la isku diri jiray ay ku yimaadeen ereyo lagula hadlayo odayaasha Al-Qaacido ixtiraam ahaan sida: “Sheekhenow”, “Amiirkeenow”, “ciidankiina ayaanu nahay”, “meeshii aad noo dirtaan ayaa aadaynaa” iwm. Sidoo kale waxaa jirtay Waraaq uu hada kahor Abu-Xamze udirey hogaanka Al-Qaacido ee ugu sheegay in Dowladu ayaga raac-santahay, kagana dambeyso jihaadka caalamiga ah.

Dhamaan ereyadaasi iyo kuwa lamidka ahi waxay ku yimaadeen waraaqo si hoose la isugu direy, waana arimaha uu u cuskaday in Dowlada ayaga kamid ahayd, Beycana kula jirtay! Hadana arimahaan ayaan uga jawaabeynaa wajiyo kala duwan, anagoo banaanka soo dhigi doona -Alle idankiisa- xaqiiqo biyo-kama-dhibcaan ah oo an shaki lagalin karin.

**FG**: Ka-jawaabida waraaqahaa sirriga ah, waxaad ka heleysaa waji kamid ah kuwa soo socda inshaa-Allaah, ee sidaas ku baraarug-sanow.

## WAJIYO BADAN OO KUU CADEYNAYA INEYSAN BEYCADAASI JIRIN!

Waxaan isku dayeynaa inaan si cilmiyeysan uga jawaabno sheegashada Al-Qaacido ee ku aadan Beycada. Waxaana adeegsa-neynaa wajiyo kala duwan inshaa-Allaah.

## WAJIGA 1AAD: DAWAAHIRI IYO ABU-CUMAR OO SI CAD ISUGU RAACAY IN AL-QAACIDO KAGA DHAMAATAY CIRAAQ!

Abu-Cumar wuxuu yiri: "Amiirkii Al-Qaacido ee (Abuu-Xamzah) Al-Muhaajir waxuu cadeeyay, waliba dadka hortooda (ka cadeeyay) baycadiisa, maqalkiisa iyo u hogaansankiisa (uu hogaan-samayo) Adoonkaan faqiirka ah (Abu-Cumar), **kooxda (Al-Qaacidana) waxay si rasmi ah uga mid noqotay Dowlada Islaamiga ee Ciraaq**". kadibna hadalka ayuu sii watay asagoo yiri: "waxaana si dhab ah u ognahay in gaalada dhamaanteed ay jecel-yihiin in kooxda Al-Qaacido iyo kooxaha kale ee barakeysane Dowladu ka kooban-tahay, iney usoo noqdaan magacyadoodii hore (iyo kooxnima-doodii), magaca 'Dowlada islaamiga ahna' uu meesha ka baxo".[13]

Dawaahirina wuu ku waafaqay hadalka kore ee Abu-Cumar, asagoona yiri: "**Majiro wax Al-Qaacido layiraahdo oo halkaas (Ciraaq) ka howlgala**, balse Al-Qaacidadii Ciraaq iyo kooxihii kale ee jihaadiga ahaa, waxay ku biireen Dowlada islaamiga ah ee Ciraaq, **(Dowaladaasina) waa imaaro sharci ah oo ku taagan manhaj saxan oo sharci ah, waxaana lagu aas-aasay qaab Shuuro ah.**"[14]

Hadii la isku waafaqay in Ciraaq aysan joogin cid Al-Qaacido matasha, tolow soo ma haboona in Dowladu Beyco lagasho Alqaacido? Waa su'aal fiican balse Dawaahiri ma ogola arinkaas, waayo horey ayuu u diidey mar la weydiiyey su'aashaa-soo kale.

"Maxay Dowlada islaamiga ee Ciraaq beyco ula gali weysay kooxda Al-Qaacido?"

Wuxuuna ku jawaabay: "**Dowladu waa tilaabadii khilaafada lagu soo celin lahaa, wayna kasareysaa kooxaha**, waxaana ku waajib ah kooxahaas inay bayco lagalaan Dowlada ee maahan in Dowladu ayaga bayco lagasho (oo hoos usoo noqoto)"[15]

---

13 Txraaca 4aad ulaabo.

14 Tixraaca 5aad ulaabo.

15 Tixraaca 9aad ulaabo.

Hadii 8 sano (2006 - 2014) Dawaahiri sheegayay in Ciraaq aysan joogin Al-Qaacido, sidoo kalana uu diidayey in Dowladu Beyco lagasho Al-Qaacido, markii la is dagaaleyna uu arinkaas dhan inkiray! Ma hada ayuu run sheegayaa? mise waagii hore ayuu saxsanaa?.

## WAJIGA 2AAD: MUXUU AHAA XIRIIRKII U DHAXEEYEY DOWLADA IYO AL-QAACIDO?

Hadii Al-Qacido kaga dhamaatay Ciraaq, muxuu ahaa xiriirka labadooda ka dhaxeeyay, kadib ku dhawaaqistii Dowlada?

Xiriirkaasi wuxuu ahaa mid 'islaanimo' iyo 'walaalnimo' kaliya, kaasoo keensanayay inay xaqa u gargaari-diisa iska caawiyaan, hadii khalad dhacana la isku naseexeeyo. Arimhaas an ishaarayna kaga bogo hadaladooda hoose ee rasmiga ah:

- Cazaam Amriiki wuxuu sheegay inaysan Dowlada iyo Al-Qaacido sanado badan isku dirin wax waraaqo ah, **xiriirka ka dhaxeeya labadooduna uu ahaa midka islaanimada bes!** Ayna isku leeyihiin inay wanaaga is faraan, xumaantana iska reebaan.[16]
- Dawaahiri wuxuu sheegay in **Dowlada, Daalibaan iyo Imaarada Qowqaaz aysan Hal Xaakim hoos-tagin,** xiriirka kawada dhaxeeyana uu yahay inay isku caawiyaan u gar-gaarida islaamka.[17]
- Abu-Cumarna wuxuu kusoo koobay mowqifka Dowlada ee ku aadan kooxaha kale inaysan ku gameynin gaalnimo iyo faajirnimo midna, oo walaalo yihiin, balse ay dambaabeen maadaama ay ka gaabiyeen waajibkii casriga ee ahaa in Dowlada lala midoobo.[18]

Soo wax lala-yaabo ma'ahan in Hadalo sidaa u cad-cad (muxkam u ah) looga tago kuwo margi ah oo dhan walba loo jiidan karo?!!

16 Tixraaca 11aad ulaabo.

17 Tixraaca 8aad ulaabo.

18 Kafiiri kalimada Sheekha ee ciwaankeedu yahay: قل إني على بينة qodobkeeda 13aad.

## WAJIGA 3AAD: CURFIGII IYO HABKII AY JIHAADI-YIINTU BEYCADA U WADAGALI JIREEN, MIDAANA MALOO WADA GALAY?

Hadii aad 'Wajigii 1aad' kusoo ogaatay in Dawaahiri iyo Abu-Cumar isku waafaqeen in Al-Qaacido aysan Ciraaq ka howl-galin, ayna ku inkireen dadkii arinkaas faafinayay, sidoo kalana aad kusoo aragtay 'Wajigii 2aad' qaabka uu ahaa xiriirka u dhaxeeyey Dowlada iyo Al-Qaacido, hadii aad arimahaas dhan la socotay, waxaa is weydiin mudan su'aalahaan hoose:

Beycadaan Dawaahiri sheeganayo, mala iclaamiyey 8daa sano, sida kuwa kale? Jawaabtu waa mayya! Su'aashaasha labaad ee la is weydiin karo ayaa ah: curfiga iyo qaabka ay jihaadiyiintu Beycada u wada-gali jireen, sidee ahaa? Beycadaana qaabkaas maloo galay?

Bandanaa kooxaha jihaadiga ah Beycada waxay ugali jireen in cod lasoo duubo, kadibna loo diro qolada Beycada lala galayo, halka ayaguna ay ka aqbali jireen Beycadaas, sidaasna waa dhaqanka jihaadiyiintu caanka ku ahaayeen xili walba. Beycadaana lama hayo cadeyntaas!

Hadii an beycadaan horey loo iclaamin, dhaqankii jihaadiyiintu Balamaha u wada gali jireenna an la heyn, waxaa xusid mudan in laga jawaabo arimaha uu Dawaahiri u cuskaday jiritaanka Beycadaan, waxaana qodobkaas ku qaadaa dhigi doonaa 'Wajiga 4aad' ee soo socda Alle idankiisa.

## WAJIGA 4AAD: DOWLADU MAXAY UGA JAWAABTAY ARIMAHA DAWAAHIRI U CUSKADAY JIRITAANKA BEYCADA?

Sheegashada Dawaahiri waxaa kasoo jawaabay Cadnaani (Afhayeenkii hore ee Dowlada), wuxuuna yiri: "**Dowladu ma'ahan farac hoos-taga Al-Qaacido, horeyna uma noqon**...... **mana ansaxeyso in Imaaro ama Dowlad ay Beyco la gasho koox!**", Dawaahiri ayaa hada kahor sidaasoo kale yiri [Unoqo Wajigii 1aad].

Sidoo kale Cadnaani wuxuu sheegay farqiga u dhaxeeya Al-Qaacidadii hore ee Dawaaqiida gaaleysiin jirtay iyo tan maanta joogta ee Dawaaqiida u duceyneysa. Asagoo hadalkaas ka duulayana wuxuu sheegay in warqadii Abu-Xamze u diray odayaasha Al-Qaacido iyo waraaqihii kale ee la is dhaafsan jiray, ereyada ku yimid ee laga fahmayey Beycada, uu hadafkeedu ahaa in Dowladu uga dambeyso jihaadka caalamiga ah odayaasha Al-Qaacido, ixtiraamid darteed iyo in la ilaaliyo safka jihaadka ee caalamiga ah, balse waraaqahaas hadafka laga lahaa muusan

ahayn iney jihaadka Ciraaq cid kale uga dambeeyaan, hadii Al-Qaacido timaadana halkaas (Ciraaq) ay laazim ku noqoneyso iney Dowlada ku biiraan.

Ugu-danbeyn, Cadnaani wuxuu tiriyey cadeymo dhowr ah oo hadalkiisa uga marqaati kacaya, waxaana kamid ahaa:

**MOWQIFKII EERAAN IYO SHIICADA CIRAAQ LAGA QAATAY:**

Al-Qaacido waxay Dowlada ka dalbatay ineysan Eeraan weerarin, dano gaar ah oo ay xiligaas xeerineysay awgeed, Dowladuna way ka aqbashay arinkaas, maadaama ay jihaadka caalamiga ah go'aansatay iney odayaasha Al-Qaacido uga dambeyso, ayadoona xiligaas Dowlada lagu dhaleeceyn jiray iney Eeraan u shaqeeyso, beegsi la'aanteeda darteed.

Dhanka kale Al-Qaacido waxay Dowlada ka dalbadeen ineysan beegsan caamada Shiicada Ciraaq ee mushrikiinta ah, jahligana ay ugu cududaaraan, balse Dowladu arinkaas kama yeelin, waayo Ciraaq jihaadka ka socda Al-Qaacido marti ayay ka ahayd.

Cadnaanina wuxuu yiri mar uu arimahaas i shaarayay: "hadaan Beyco kugula jirno, amarkaaga ayaan fulin lahayn......... hadaad ahaan lahayd (Dawaahiri-yow) Amiirka Dowlada, codsigaaga waad ku ilzaamin lahayd (ayaga), waana cazili lahayd cidii ku Khilaafta".

Arimaha uu sidoo kale Cadnaani u cuskaday ineysan Beyco jirin waxaa kamid ahaa, in Alqaacido aysan waligeed Dowlada weydiin arimahaan hoose:

- Tirada Ciidankooda.
- Hubkooda iyo cida maal-galisa.
- Dhibka iyo culeysyada heysta.
- Iyo arimo kale

Sidoo kale Cadnaani Wuxuu weydiiyey Dawaahiri arimahaan hoose:

- Maxaa Dowlada ku taageertay?
- Maxaad kula xisaab-tantay? (inlaa Amiirku mudo kadibba ciidankiisa wuu la xisaabtamaaye).
- Yaad Amiir ka dhigtay (waligaa, 8daa sano)?

- Yaad cazishey waligaa?
- iyo in Dawaahiri iyo cidii ka horeyseyba aysan waligood Dowlada kula hadlin sida Amiirku ula hadlo ciidankiisa.[19]

Ugu-dambeynna, Arimaha ku tusaya saxnaanta hadalka Cadnaani waxaa kamid ah, in aanan Al-Qaacido lagala tashan ku dhawaaqistii Dowlada Ciraaq (2006dii), sidoo kale ma lagala tashan doorashadii Abu-Bakar (2010kii), xiligii ay Dowladu Shaam isku balaariseyna (2013kii), Al-Qaacido maloo sheegin arinkaas. Dhanka kale xiriirkoodu sanado badan ayuuba go'naa, sida uu sheegay Cazaam Amriiki, taasoo ku tuseysa kala madax banaani cad.

Akhriste hadii aad intaanoo cadeyn ah ku qanci weyso, maadaama uu zamankaani yahay xiligii kunka cadeymood xataa an lagu kaaftoomeynin, hawo-raaca oo batay darteed, bal akhristow an kuula leexado dhankaas iyo sharciga. Umana maleynayo qof xaq-doon ah inuu ku qanci waayayo sharciga Alle (SWT).

## WAJIGA 5AAD: SHARCI AHAAN MA U ANSAXDAY BEYADAANI?

Waxaa xusid mudan, in arimaha qaarkood ee la gunto sida: Guurka, Beyca (wax kala iibsiga...) iyo Beycadaba ay u baahan yihiin Iijaab iyo Qabuul si ay u guntamaan loona fuliyo. Waxaase is weydiin mudan, waxa loola jeedo Iijaab iyo Qabuul?

**Iijaabku** waa oraahda kasoo fusha waliga gabadha guurinaya (= waan kuu guuriyey) ama waa oraahda kasoo fusha qofka Beycada galaya (= Waxaan beyco kugula galayaa....) ama qofka wax iibinaya (= waan kaa gaday...) iyo ereyada lamidka ah.

**Qabuulkuna** waa oraahda kasoo fusha qofka guursanaya gabadha (= waan aqbalay), qofka beycada lala galay (= Beycadaas waa kaa gudoomey).

Akhriste hadii aad ila fahantay arimahaas kore, waxaan kuu sheegayaa in Beycada Dawaahiri sheegtay aanan la hayn arimhaas tiirka u ah in Beycadu guntanto sharci ahaan, Odeygu wuxuu lasoo shir-tagayna ma'ahan hadalo sariix ah (cad cad), balse waa kuwo an cdeyn, sidaa daraadeed waxaan ugud-beynaa qodob kale oo ah: Hadalka an sariixa aheyn (ee dhan walba in loo fasiro u suuroobaya), goormaa la ictibaariyaa, gaar ahaan markii la joogo baabkaan (Beyca, Beycada iwm)?

Waxaa la ictibaarin karaa markii la ogaado arimahaan:

19 Kafiiri kalimada Sheekha ee ciwaankeedu yahay: عذرا أمير القاعدة

1. Niyada qofka uu hadalkaasi kasoo yeeray.
2. Markii la helo cadeymo muujinaya in qofku hadalkaas muxtamalka ah uu qaabkaas ula jeeday.

Sidaa awgeedna arinka Beycadaan lama hayo Niyadaas, oo Dowlada ayaaba arinkaas caksigiisa (kasoo horjeedkiisa) lasoo taagan. Sidoo kale markii cadeymaha la eegeyna, waxay 95% taageerayaan dhanka Dowlada, waayo hadii dadkii dhan isla qireen ineysan Al-Qaacido ka howl-galin Ciraaq, sidoo kalana ay diideen in Dowladi Beyco lagali karto koox!... hadalka muxtamalka ahna markii Dowlada la weydiiyey ayey cadeeyeen danta ay ka lahaayeen ee ahayd inay ragaas uga dambeeyaan jihaadka Caalamiga ah, balse gudaha Ciraaq ay Al-Qaacido marti ka tahay, Dawaahirina uu asagoo og arimahaas uu si cad u hareer maray...... Markaas wax walba waa cad-yihiin.[20]

Dhowrkaas waji ayaana jawaab u noqonaya masalada Beycada ee maalin walba lagu qaldayo caamada, Ilaahayna hasoo hanuuniyo dadka xaq-doonka ah ee aan nkirin arimaha cad cad.

20 Kafiiri risaalada uu qorey Sheekh Turki Bin Cali ee ciwaankeedu yahay: شيخي الأسبق، هذا فراق بيني وبينك

## LACALLA HADIIBA BEYCO JIRTAY, TOLOW MA DOWLADAA BEYCADAAS KA BAXDAY, MISE WAA LA ERYEY?

**FG**: Hadafka an ciwaankaan ka leenahay, waa inaan cadeyno sida Dowlada mar walba loogu been abuuranayo.

Si-ay-ahaataba, horey waxaan usoo aragney in Beyco dhanba aysan jirin, cadeymo badanna waa u keennay arinkaas, balse mararka qaarkood si doodu u yaraato, bal an kasoo qaadno iney Beyco jirtayba! Kadibna an is weydiino ma Dowladaa ka baxday Beycadaas, mise waaba laga eryey safkii ay ku jirtay, kadibna waxaa lagu eedeeyey Beyco aysan markii hore ku jirin iney ka baxday!

### JAWAAB KOOBAN:

Al-Qaacido 2014kii ayey Bayaan soo saartay, kaasoo ay Dowlada safeeda kaga saartay (hadeyba ku jirtey) balse 2015ka wuxuu Dawaahiri Dowlada ku heysataa, inaan safka laga saarin ee ay Beycadaas ka baxday oo burisay, Arinkaas oo faahfaahsanna hoos ka akhriso.

### AL-QAACIDO OO SAFKA KA SAARTAY DOWLADA SANADKII 2014KII:

Waxaa sanadkii 2014ka bishiisi 2aad kasoo baxay hogaanka sare ee Al-Qaacido, bayaan Dowlada looga saarayo safka Al-Qaacido. Bayaankaas waxaa lagu sheegay in Al-Qaacido uusan xiriir kala dhexeynin Dowlada, waxaana lagu yiri Bayaankaas: "**ma ahan (Dowladu) farac ka tirsan faracyada Jamaacaadka magaca Al-Qaacido ku mideysan**, mana ka dhexeeyo (Al-Qaacido iyo Dowlada) xiriir maamul ah, Al-Qaacidana mas'uul kama ahan (loomana tiirin karo) dhaqamadeeda. Faracyada Al-Qaacido, waxaa ku dhawaaqa hogaanka sare ee Al-Qaacido, ayagaana aqoonsada".[21]

21 Kafiiri bayaankaan: بيان بشأن علاقة جماعة قاعدة الجهاد بجماعة الدولة الإسلامية في العراق والشام

## AL-QAACIDO OO DOWLADA KU HEYSATA INEY BEYCADII KA BAXDAY SANADKII 2015KA!

Hadaan soo aragney markii koowaad ineysan Beyco jirin, kadibna an kasoo qaadney iney Beyco jirto oo Al-Qaacido safka ka saartey Dowlada sanadkii 2014ka, bal an eegno Dawaahiri oo sanadkii 2015ka Dowlada ku eedeynaya iney Beycadii burisay!

Si-ay-ahaataba, Dawaahiri wuxuu yiri hadalkaan hoose dhamaadkii 2015ta, xilli uu Baqdaadi ku heystay inuu ka baxay Beycadii uu kula jiray Daalibaan:

"**Muxuu yahay daliilka sharciga ah ee idiin baneeyey inaad Beycadaas burisaan?** Maxayse tahay qaladaadka sharciga ah ee ay ku dhacday Imaarada islaamiga ah (Daalibaan) **si aad uga baxdaan Beycadeeda?"**[22]

Meel kale wuxuu ku yiri: ".....xataa kooxaha uu ka kooban yahay Ururka Al-Qaacido ayaa Beyco kula jirta Imaaradaas, **xataa Baqdaadi ayaa Beyco kula jirey kahor intuusan ka falaagoobin, kana bixin Beycadooda"**.[23]

Hadiiba Dowlada shalay laga saarey safka, maxaa loo daba ordayaa oo loogu heystaa Beyco aysan kabixin? Maa la dhaho amarkeenii ayey diidey kadibna safka ayaan ka saarnay, hadalkaasaa sax ahee!

Hana iloobin akhriste, in hada kahor Dawaahiri sheegey in Dowlada, Daalibaan iyo Imaarada Qowqaaz aysan hoos tagin Hal Amiir, xiriirka ka dhaxeeyana uu ahaa isku caawinta diinka u gargaaridiisa! [17].

Ugu-danbeyn, hadiiba Dowlada lagu heystey Beyco aysan markii horeba galin, in la biciidsado ayaa qalad ah markii lagu qabsado Beycadii ayay ka baxday ayadoona safkii laga saarey.

---

22 Kafiirii: الربيع الإسلامي – الحلقة الأولى والثانية

23 Isla tixraaca kore ee 22aad ka eeg.

## DAWAAHIRI MA XUKUN JACEYL AYAA HAYEY, MISE WAA ISKU DAR-DARSAMEY?24

Hadaad akhriste horey ugu soo yaabtay hadalada Dawaahiri ee is-burinaya, bal an xoogaa yaabka kuu sii siyaado, waayo markaad qormadaan akhriso waxaad ogaanaya in Dawaahiri isku dardarmaday ama uu hayo xukun-jaceyl, kaasoo ilowsiiyey wax walba. Waxaan hoos kusoo gudbinaynaa -Alle idankiisa- qodobo badan oo cadeynaya in Odeygaan aanan hadalkiisa la rumeysan karin, uuna gaaray marxaladii an asagoo kale xadiith-ka laga warin jirin. waxaa arinkaas kuu cadeynayaa qodobadaan hoose:

### 1. DOWLAD KOOX NOQOTAY!

8 sano (2006 - 2014), ayuu Dowlada ku tilmaamayey iney tahay Dowlad sax ah. Waxaana hadaladiisii kamid ahaa: **"Dowlada islaamiga ee Ciraaq waa Dowladiina, waa Imaaradiina, waana Xukuumadiina...."**

Balse bilowgii 2014ka markii la is khilaafay kadib, wuxuu Dowladii ugu yeerey 'Koox' (Jamaaco), marxaladii Dowladnimana hoos ayuu uga soo celiyey, asagooba inkirey iney Dowlad tahay!

### 2. XUDUUDO BURBURIN!

Wuxuu sheegi jirey in Dowladu xuduudaha burburin doonto, balse markii ay arinkaas ka dhabeysey, Ciraaq u noqda ayuu ka dalbaday!

### 3. DOWLAD = KHILAAFO

Wuxuu dhihi jiray: "Dowladu waa tilaabadii Khilaafada lagu gaari lahaa", balse markii ay arinkaas ka dhabeysey wuxuu falay waa la arkay.

---

24 Qofkii raba inuu helo tixraaca qodobada an ciwaankaan ku xusay iyo dheeraad-ba, haka fiiriyo baxthigaan البيعة وحقيقة الصراع لأبي ميسرة الشامي :

## 4. TAMKIINKU SHARDI MIYAA?

Dawaahiri Rabiicul islaami wuxuu ku sheegay in Khilaafadu aysan ansaxin, maadaama aysan Tamkiin heysan. Xiliga uu warkaas ku hadlayana, Dowladu waxay sharciga ku maamuleysaa magaalooyin waaweyn sida: Muusil, Raqqah, Ramaadi, Faluujah, Tallacfar, Al-qaaim, Sirta, Bookamaal, Al-Mayaadiin, Jaraabulis, Minbij, iwm.

Balse hada kahor wuxuu yiri mar uu Dowlada islaamiga ee Ciraaq difaacayey, gaar ahaan xiliyadii magaalooyinka laga qabsaday oo ay Saxaaraha gashay, hadalkaan soo socda:

"Waxaan ku oronaya dadka shaki galinaya ineysan Dowladu... dhul heysan; ma awoodi karaa in qofi inkiro in Dowlada barakeysani ay ugu yaraan ka heysato dhulka Ciraaq, hal kiilo mittir oo isku weer ah? Hadey jawaabtu "Haa" tahay, waana sidaas Alle fadligiise, maxaad ugu inkireysaan iney Dowlad islaami ah ka istaajiso dhulka ay heysato? Dowladii (Nabigu scw ka aas-aasay) Madiino, dhulka ay heysatay intee le'ekaa dagaalkii Axzaab kahor? Xaalkeeduna see ahaa (Dowladaasi) xiligii lagu guda jirey dagaalkii Axzaab".

Kadibna arimo badan ayuu mas'aladaan u daliilsaday. Si-ay-ahaataba, arinka baycada waa sidaano kale. 8 sano ku dhowaad ayuu Dawaahiri sheegayey in Dowladu ka-madax banaan tahay ururka Al-Qaacido, balse markii dambe wuxuu falay waad aragtay! Dhanka kale, Dowladii ayagaaba safkoodii ka saaray -hadiiba Beyco jirtay- kadibna waxay ku doodeen in Dowladu Beycadii ka baxday! Bal arinka Odeygaan meeluu u socdo adigu garo?

## GABA-GABADA BAXTHIGAAN

Waxaan soo gaarnay gunaanadkii qormadaan, waxaana halkaan kusoo koobaynaa intii ugu muhiimsanayd ee ku timid qoraaladii hore, anagoo u qodobaynayna sidaan soo socota:

1. Horudhaca waxaan kusoo sheegnay asbaabta nagu kaliftay diyaarinta Baxthigaan oo ahayd in been-abuurkaan uu ka tagay raad saameyntiisu ilaa maanta taagan tahay.
2. Kadibna waxaan i shaarney lix isku-day oo Al-Qaacido adeegstay, si ay u joojiso ciidankeedii kusii qulqulayey Dowlada, waxaana lixdaas kamid ahaa qodobka Beycada oo baxthigaan si-gaar ah loogu falan-qeeyey.
3. Taariikh kooban ayaan ka sheekeynay oo qofkii an masaladaan horey ula socon uu si fudud ula jaan-qaadi karo, waxaana taariikhdaas ku aragney mowqifkii Abu-Xamza Al-Muhaajir (Amiirkii Al-Qaacidada Ciraaq), kaasoo ahaa inuu ciidankii Al-Qaacido hoos-geeyey Dowladii islaamka.
4. Ciwaanka xigana waxaan kaga waranney hadaladii rasmiga ahaa ee Dowlada kasoo baxey, lagasoo bilaabo markii la aasaasey (2006dii) ilaa sanadkii 2014ka, waxaana aragney iney waligood inkiri jireen iney Al-Qaacido hoos-tagaan.
5. Sidoo kale qeybtii xigtey waxaan kusoo qaadanney mowqifkii madaxda Al-Qaacido ay Dowlada ka qaateen, waxaana aragney iney si toos ah mashruuca Dowladnimo u taageereen, waliba ayagoo sheegay inay soo celineyso Khilaafada islaamka, dhanka kalana waxey inkireen in Ciraaq wax Al-Qaacido hoos-taga ay ka howl-galaan, ayagoo dhanka kalana cadeeyey xiriirkii kala dhaxeeyey, kaasoo ahaa ‘islaanimo’ iyo in diinka ugargaaridiisa layska caawiyo.
6. Kadibna mowduuca Beycada ayaan si hoose uguda-galnay, waxaana soo guurinney arimihii uu Dawaahiri u cuskaday jiritaanka Beycada, waayo Ahlu-Sunuhu wixii laga sheegey xataa way soo guuriyaan.
7. Kadibna 5 waji oo kala-duwan ayaan shubhadaas uga jawaabnay, anagoona banaanka soo dhigney cadeymo biyo kama-dhibcaan ah, oo cid walba ay fahmi karto.

8. Ciwaankii xigeyna waxaan ku iftiiminey qodob muhiim ah oo cadeynayay been-abuutka Dawaahiri, waxaana aragney asagoo sanadkii 2014ka sheegey inuu Dowlada safka ka saaray, ayuu hadana sanadkii 2015ka Dowlada ku eedeynayay iney safkii ka baxday!

9. Ugu-dambeyn, anagoo qodobkaas ka duuleyna, ayaan hadana ku sii adkeyney dhowr qodob oo ku tusaya in Dawaahiri uu hayo xukun jaceyl amaba uu yahay qof isku dardarsamey, waxaana qodobada an soo qaadaney kamid ahaa: inuu diidey saxbimada Khilaafada, wuxuuna diidmadiisa ku sababeeyey ineysan tamkiin heysan, xilligaasna Dowlada magaalooyin waaweyn ayey heysatay, laaiinse waagii Dowladu aysan dhulka heysan, oo ay Saxaaraha ku jirtay, waxaan aragnay Dawaahiri oo qiraya Dowladnimadeeda, aad ayuuna uga difaacey xataa ragii Dowlada dhaleecey jirey ee kamid ahaa taageerayaasha Al-Qaacido aida Xaamid Al-Cali iwm.

Gaba-gabaduna waa in qofkii xaq-doon ah ay intaani ku filantahay, laakinse qofkii hawo-raac ah, kun xujo xataa kuma filna. Allaahna waxaan weydiisaneynaa inuu qalbiyadeena diinka ku sugo, halkaas ayaana kusoo afmeereynaa qormadaan, waxaana ka codsaneynaa in qofkii wax ka faa'ideysta, uu u duceeyo bahda **Qalin-Sugan**.

